

# MARL






# MALTA




## Fuljett maħruġ mill-MARL

## Għad-Dilettanti tar-Radju

## Maltin u Għawdxin

### Numru 54

### Settembru 2010




**Fiċ-Ċentru mhux permess tipjip**

**Mill-Editur**

Ħbieb,
Nilqagħkom għal ħarġa oħra ta' dan il-fuljett ta' Settembru 2010 li hija l-54 ħarġa ta' din is-sensiela.

L-aħħar darba kien hemm diskursata fuq ir-radju dwar xi ħadd li għajjat break, break, break mingħajr ma qal in-nominattiv tiegħu u dwar meta xi ħadd jgħid break. Normalment jekk wieħed irid ikellem lil xi ħaddieħor waqt li jkun qiegħed jitkellem ma xi ħaddieħor iħalli li jkun hemm pawsa fit-trasmissjoni u jgħid break darba għax inkella jkun hemm min jaħseb li hemm xi emerġenza.

Għalhekk ħsibt li f'din il-ħarġa nagħti ftit informazzjoni dwar is-sinjali li kienu jintużaw biex vapuri u ajruplani juru li kienu jeħtieġu għajnuna, jew kellhom xi ħaġa urġenti jew kellhom xi twissija dwar is-sigurta' għal vapuri oħra, kemm fuq il-frekwenza tal-**500 kĦz** kif ukoll fuq **2182 kĦz**.

Il-**BBQ** ta' kull sena din id-darba se jkun nhar is-Sibt 18 ta' Settembru. Dettalji ssibuhom fl-aħħar ta' dan il-Fuljett u nittamaw li narawkom biex flimkien nieħdu pjaċir niltaqgħu mal-familji f'din l-okkażjoni ta' kull sena.

F'din il-ħarġa għandkom ukoll xi ritratti ta' ħames gruppi ta' dilettanti tar-radju Maltin li mhux biss qegħdin jaħdmu fuq **10 GĦz**, imma qed jaħdmu **SSB** u kellhom kuntatt bejniethom minn ħames postijiet f'daqqa.

Tajjeb li għaqdiet tad-dilettanti tar-radju barranin speċjalment dawk ta' madwar il-Mediterran ikunu jafu li d-dilettanti tar-radju Maltin qegħdin jaħdmu fuq dawn il-frekwenzi ħalli jkunu jistgħu jinfurmaw lid-dilettanti tar-radju tagħhom biex ikunu jistgħu jippruvaw jagħmlu kuntatt fuq dawk il-frekwenzi mad-dilettanti tar-radju Maltin.

Kif tafu, il-**MARL** toffri servizz biex dawk id-dilettanti tar-radju li jkollhom xi ħaġa li jridu jbiegħuha jew iridu jixtru xi ħaġa ikunu jistgħu jibgħatulna d-dettalji u aħna nagħmluhom kemm fuq dan il-fuljett kif ukoll fuq il-paġna ta' l-internet tagħna. Għalhekk jekk tridu tbiegħu jew tixtru xi ħaġa iktbulna u aħna nagħtukom is-servizz tagħna.

Minħabba li f'Awwissu miet l-ex-President Taljan Francesco Cossiga li kien ukoll dilettant tar-radju, għandkom ftit informazzjoni fuqu.

Bħal dejjem, nittama li l-informazzjoni fil-fuljett issibuha siewja għalikom u jekk ikollkom xi artiklu jekk jogħġobkom ħalluh fil-kaxxa tal-**QSL** tiegħi jew tistgħu tibgħatuha fuq l'e-mail tiegħi **9h1av at searchmalta dot com**.

**Lawrence**
**9Ħ1AV/9Ħ9MĦR/9Ħ79AV**

 **Eżami għal Liċenzja** 

Jekk jogħġobhom dawn li għaddew mill-eżami li isimhom jidher hawn taħt u m'hemmx in-nominattiv tagħhom jibgħatu jgħiduli n-nominattiv u d-dettalji l-oħra bħal ma huma l-indirizz, l-indirizz tal-posta elettronika u jekk għandhom xi paġna ta' l-internet ħalli nkun nista' nagħmilhom kemm fuq il-fuljett kif ukoll fuq il-lista tad-dilettanti tar-radju Maltin u Għawdxin.

**John Dacoutros** **9H5JD**
**Francis Micallef** **9H5FM**
**Maurizio Banavage** **9H5IT**
**Eleno Borg** **9H5TX**
**Peter Paul Camilleri** **??????**
**Spiridione Caruana** **9H5BZ**
**Dean Gravina** **9H5KD**
**Carmelo Caruana** **9H5ĊĊ**
**Joseph Pisani** **9H5JQ** jekk jogħġbu jgħidli wkoll in-nominativ **9H1** li għandu issa.

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR/9H79AV**

## Frekwenzi Baxxi Ħafna

Jekk wieħed irid jikseb informazzjoni tajba fuq il-frekwenzi baxxi ħafna jista' jmur fuq din il-paġna ta' l-internet **http://www-star.stanford.edu/~vlf/Welcome.html**

Hemmhekk hemm numru ta' ħoloq fosthom waħda fejn hemm numru sewwa ta' teżijiet li wieħed jista' jniżżel, oħra dwar publikazzjonijiet li jmorru lura sas-sena 1960 li wieħed ukoll jista' jniżżilhom kollha, kif ukoll hafna informazzjoni siewja.

Fil veru sens tal-kelma minjiera ta' informazzjoni mhux biss għal dawk li jridu jistudjaw fuq il-frekwenzi baxxi ħafna imma fuq ħafna suġġetti li għandhom x'jaqsmu b'xi mod mar-radju u elettronika.

## Għall-bejgħ

John Dacoutros għandu dawn l-afarijiet għall-bejgħ.

Power supply Spanjola ditta KERT tagħti 12 amp DC u 13.8 volt bi swiċċ għal 12 volts. Ġdida fjamanta, żejda għall-ħtiġijiet tiegħi? X'offerti?

Power supply ZETAGI Mudell 1230S ġdida fjamanta, 6 sa 15-il volt DC varjabbli, b'meters tal-vultaġġ u amperes u kontrolli, tagħti 30 Amps minn 230 V. Ġdida fjamanta kundizzjoni perfetta qatt ma ġiet użata. X'offerti?

CB radio MAXON komplut bil-mikrofonu. X'offerti?

SWR meter ZETAGI mudell 203 - sa saħħa ta' 1 Kw. X'offerti?

Aerial tas-saqaf tal-karozza – manjetiku – għal frekwenzi tas-CB. X'offerti?

Ikkuntattjaw lil John Dacoutros fuq **john at dacoutros.com.mt**

## Break Break Break

Kulltant wieħed jisma lil min jgħid break break break biex jipprova jidħol f'komunikazzjoni li tkun għaddejja bejn żewġ dilettanti tar-radju jew aktar. Din m'hijiex il-proċedura li għandha tintuża għal numru ta' raġunijiet.

L-ewwel nett m'hijiex etika li wieħed jaqbad u jipprova jidħol f'diskussjoni li tkun għaddejja jekk għalmenu dawk li jkunu qed jitkellmu ma jistednux lil xi ħadd li jkun qed jismagħhom biex jidħol fid-diskussjoni magħhom.

Barra minn hekk, m'hijiex il-proċedura li wieħed għandu juża għaliex meta wieħed ikun jixtieq ikellem lil xi ħadd li jkun qiegħed ikellem lil xi ħaddieħor li forsi jkun ħabib jew ħbieb tiegħu għandu jistenna li dawn jgħaddu t-trasmissjoni lil xulxin u jgħid biss break waħda u mhux tnejn jew tlieta.

Dan għaliex jekk tgħid break tnejn jew tliet darbiet tkun qed turi li hemm xi emerġenza u tkun tixtieq l-għajnuna ta' dawk li jkunu qed jitkellmu. Meta jistaqsu min hemm għandek tgħid in-nominattiv tiegħek ħalli huma jkunu jafu mill-ewwel min inti.

Issa la qegħdin nitkellmu fuq dawn l-affarijiet tajjeb li nfisser xi affarijiet li kienu u wħud minnhom għadhom jintużaw biex wieħed isejjaħ l-għajnuna, juri li hemm messaġġ ta' urġenza jew messaġġ ta' sigurta'.

## Emerġenza

Meta l-vapuri u l-ajruplani kienu jużaw il-kodiċi Morse fuq **500 kcs**, illum **500 kĦz**, għaliex kienu jaħdmu fuq frekwenzi bejn **405 kĦz** sa' **535 kĦz**, is-sinjal li l-vapur qiegħed f'emerġenza u jeħtieġ għajnuna kienu l-ittri **SOS ...- - -...** mibgħuta flimkien bħala ittra waħda għal tliet darbiet imbagħad **DE** u n-nominattive tal-vapur. Bħala eżempju

**___ ___ ___ ___ ___ ___ ___ ___ ___ ___ ___ ___ (12 x 4 sekondi b'sekonda bejniethom)**

**SOS SOS SOS DE 9HAR 9HAR 9HAR**

Dan is-sinjal kien jindika li l-vapur kien mhedded b'periklu gravi u imminenti u jeħtieġ l-għajnuna. Dan is-sinjal kellu prijorita' assoluta fuq kull sinjal ieħor u kull stazzjon ieħor kien ikollu jieqaf milli jittrasmetti u jissemma għat-traffiku ta' emerġenza. Is-sinjal fuq **SOS** huwa biex juri li **SOS** jintbagħatu bħala ittra waħda mingħajr ebda spazju bejn l-ittri.

Naturalment jekk kien ikun hemm ħin kienu jintbagħtu 12-il sinjal twal 4 sekondi 'l-wieħed bi spazju ta' sekonda bejn kull wieħed għaliex fuq il-vapuri u stazzjonijiet tal-kosta kien ikun hemm riċevitur u apparat li meta jirċievi dawn is-sinjali, normalment wara r-raba' sinjal, kien idoqq il-qniepen li fil-każ ta' vapur kienu jkunu fil-kabina tar-radju, fil-kabina ta' l-uffiċjal tar-radju u fuq il-pont fejn il-bastiment jitmexxa ħalli jekk l-uffiċjal tar-radju jkun qed jistrieħ ikun jaf li hemm vapur li qiegħed isejjaħ għall-għajnuna. Wara kien ikun hemm il-messaġġ li kien jagħti l-posizzjoni tal-vapur u n-natura ta' emerġenza li kien fiha u x'għajnuna kienet tkun meħtieġa. Dan l-apparat kien irid jitħalla mixhul jekk l-uffiċjal ma jkunx fil-kabina tar-radju.

Jekk kien ikun possibbli kienu jitħallew żewġ minuti bejn is-sinjal kif indikat aktar 'il fuq u l-messaġġ ħalli jekk l-uffiċjal tar-radju li ma jkunx fil-kabina tar-radju jisma l-qniepen idoqqu huwa jkollu żmien imur fil-kabina tar-radju u jixhel l-apparat. Jekk ma jkunx hemm ħin kemm it-12-il sinjal ta' 4 sekondi kif ukoll l-ewwel sinjal kienu jistgħu jitħallew barra jew jitqassru.

Messaġġ tipiku kien ikun bħal dan.

**___ ___ ___ ___ ___ ___ ___ ___ ___ ___ ___ ___ (12 x 4 sekondi b'sekonda bejniethom)**

**SOS SOS SOS DE 9ĦAR 9ĦAR 9ĦAR**
**(jitħallew 2 minuti jekk huwa possibbli)**

**SOS SOS SOS DE 9ĦAR 9ĦAR 9ĦAR**

**35.51.30 N 14.37.38 E**

**IL VAPUR QED JEGĦREQ MHEMMX ĦIN INVARAW ID DGĦAJJES TAS SALVATAĠĠ NEĦTIEĠU GĦAJNUNA MINNUFIH**

**(zewġ sinjali ta' 10 sa 15-il sekonda {għal għanijiet ta' df})**

**9ĦAR**

Jekk vapur jew ajruplan kien ikun se jiġi abbandunat jew ajruplan ikun qed jaqa' fl-art jew fil-baħar, jekk kien ikun meqjus meħtieġ u ċ-ċirkostanzi jippermettu, it-trasmettitur kien jitħalla jibgħat il-ħin kollu ħalli stazzjonijiet tad-DF ikunu jistgħu jsibu l-posizzjoni eżatta. Messaġġ **SOS** ma kienx jintbagħat lil xi stazzjon partikolari imma lill-istazzjonijiet kollha u barra l-**500 kĦz** vapur jew ajruplan setgħu jużaw kull frekwenza li fuqha setgħet tinġibed l-attenzjoni.

Tajjeb tkunu tafu li wieħed mill-eżamijiet li uffiċjal tar-radju kien jagħmel biex ikun jista' jingħata ċertifikat kien ikun eżami ta' 5 minuti li normalment kien ikun messaġġ mill-kaptan tal-vapur bil-posizzjoni tal-vapur u dettalji dwar l-emerġenza li jkun hemm biex l-istudent jikteb il-messaġġ li kien ikollu jibgħat kieku huwa kien fuq il-vapur bħala uffiċjal tar-radju. Jekk ma tgħaddix minn dan l-eżami ta' 5 minuti ma kontx tingħata ċertifikat u kien ikollok terġà tagħmel l-eżamijiet l-oħra kollha u mhux dan l-eżami biss.

## Urġenza

Dan is-sinjal kien jintbagħat minn vapur, ajruplan jew stazzjon tal-kosta u kien juri li l-istazzjon kien se jibgħat messaġġ dwar is-sigurta' ta' vapur, ajruplan jew persuna u kien jintbagħat biss bl-awtorizzazzjoni tal-kaptan jew persuna risponsabbli mill-vapur jew ta' l-awtorita' risponsabbli minn stazzjon tal-kosta.

Is-sinjal ta' urġenza kien **XXX** mibgħuta tliet darbiet, imma kontra ta' l-**SOS** l-ittri ma kinux jintbagħtu bħala ittra waħda imma separati u distinti u kull grupp separat mill-ieħor.

**XXX XXX XXX DE 9ĦAR 9ĦAR 9ĦAR**

Dan is-sinjal kellu prijorita' fuq kull sinjal ieħor ħlief **SOS**.

Dan is-sinjal kien jista' jkun indirizzat lil stazzjon partikolari jew lil kulħadd (**ĊQ**) u jekk kien ikun indirizzat lil kulħadd meta ma jkunx hemm ħtieġa ta' azzjoni aktar, kien irid jiġi mħassar minn messaġġ ieħor.

Il-frekwenza wżata kienet ukoll il-**500 kĦz**, imma f'inħawi fejn it-traffiku jkun kbir jew il-messaġġ kien ikun twil kienet tintuża frekwenza oħra wara l-avviż fuq **500 kĦz**. L-istess bħall-messaġġi ta' emerġenza kienu jistgħu jintużaw kull frekwenza oħra fejn setgħet tinġibed l-attenzjoni.

## Sigurtà

Jekk stazzjon kien ikun se jibgħat messaġġ ta' sigurtà, dan kien ikollu quddiemu l-ittri **TTT** mibgħuta tliet darbiet **TTT TTT TTT**. L-istess bħas-sinjal ta' emerġenza, l-ittri ma kinux jintbagħtu bħala ittra waħda imma separati u distinti u kull grupp separat mill-ieħor.

Dan is-sinjal kien juri li l-istazzjon kien se jibgħat messaġġ dwar is-sigurtà tan-navigazzjoni jew twissijiet meteoroloġiċi importanti. Normalment kien jintbagħat messaġġ fuq il-**500 kĦz** jew frekwenzi wżati għall-emerġenza imma mbagħad il-messaġġ proprja kien jintbagħat fuq frekwenza oħra speċjalment f'inħawi fejn kien ikun hemm ħafna traffiku, imma kien jingħata avviż dwar dan.

## 2182 kĦz

Meta niġu għall-frekwenzi bejn **1605 kĦz** sa **4000 kĦz** fejn kienet tintuża t-telefonija, kien hemm sinjali oħra. Il-frekwenza wżata f'dawn il-waqtiet kienet **2182 kĦz**.

Fil-każ ta' emerġenza fejn il-bastiment kien jeħtieġ għajnuna tintuża l-kelma **MAYDAY** (mill-Franċiż m'aider) għal tliet darbiet. Imbagħad kien ikun hemm il-messaġġ dwar l-emerġenza li l-vapur ikun fiha u x'għajnuna jkun jeħtieġ

Bħal ma kien hemm fuq il-**500 kĦz** fil-każ tat-telegrafija, anki fuq din il-frekwenza kien hemm apparat li jibgħat ċerti sinjali u apparat li jirċevihom li kien jagħti s-sinjal lill-uffiċjal tar-radju li kien hemm vapur jeħtieġ l-għajnuna.

F'dan il-każ, l-apparat kien jittrasmetti sinjali li jalternaw ta' **1300 Ħz** u **2200 Ħz** għal mhux inqas minn nofs minuta u għal mhux aktar minn minuta. Naturalment jekk l-uffiċjal tar-radju bħal fil-każ tat-telegrafija kien ikun fil-kabina tar-radju kien jismagħhom huwa nnifsu, imma jekk ma jkunx hemm kien jisma l-qniepen. Iż-żewġ frekwenzi ta' **1300 Ħz** u **2200 Ħz** kienu magħżula għaliex jinstemgħu sewwa anki jekk ikun hemm interferenza.

Bħala eżempju ta' sinjal ta' emerġenza wara li kien jintbagħat is-sinjal ta' **1300 Ħz** u **2200 Ħz** kif imfisser hawn fuq jekk huwa possibbli,

**MAYDAY MAYDAY MAYDAY**
**DAN HUWA XLENDI XLENDI XLENDI**
**MAYDAY XLENDI**
**ĦAMES MILI FIL-LVANT TA' DELLIMARA**
**IL-VAPUR QED JAQBAD U NEĦTIEĠU L-GĦAJNUNA MINNUFIH**
**QED NIMXU MAL-KURRENT LEJN IL-LVANT ŻEWĠ NOTS**
**FUQ**

Fil-każ ta' urġenza, kienet tintuża l-kelma **PAN** għal tliet darbiet u wara kien ikun hemm il-messaġġ.

**PAN PAN PAN**
**DAN HUWA XLENDI XLENDI XLENDI**
**ĦAMES MILI FIL-LVANT TA' DELLIMARA**
**WAQALNA L-ISKRUN**
**QED NIMXU MAL-KURRENT LEJN IL-LVANT ŻEWĠ NOTS**
**NEĦTIEĠU LANĊA TA' L-IRMONK URĠENTAMENT**
**FUQ**

Fil-każ ta' sigurtà kienet tintuża l-kelma **SÈCURITÈ** li tingħad ukoll għal tliet darbiet li kienet turi li dak l-istazzjon kien se jittrasmetti informazzjoni dwar sigurta' tan-navigazzjoni jew jagħti twissija meteoroloġika importanti.

Nittama li ssibu din l-informazzjoni siewja.

**Lawrence**
**9Ħ1AV/9Ħ9MĦR/9Ħ79AV**

## 10 GĦz

Illum għandkom ftit dettalji dwar ħidma li saret fuq l-**10 GĦz** minn dilettanti tar-radju Maltin. Dawn kienu ħames gruppi li kellhom kuntatt bejniethom fuq **10.368.200 GĦz SSB**.

Dawn kienu **Mansueto 9Ħ1GB** li kien qiegħed juża transvertitur ta' l-**SSB Electronics** mibni minnu u kien taħt il-ġibjun iż-Zurrieq.

**Noel 9Ħ1FX**, li kien qiegħed jipprova l-apparat tiegħu għall-ewwel darba minn Ħal-Kirkop ma' Mansueto.

**Joe 9Ħ1VW** li kien qiegħed jaħdem mill-Mellieħa




B'xorti tajba kien hemm l-iskips fil-qrib għaliex il-ġelat kellhom jarmuh għaliex dab bil-mewġ micro. **David 9Ħ1TX**

**Fortunato 9H1ES** li kien qed jaħdem mill-Mosta



**Pullu 9Ħ5PĊ, Joe 9Ħ1VW**



**Marco 9Ħ1BN** li kien qiegħed jaħdem minn Raħal Ġdid.

**David 9H1TX** kien ma' **Mansueto**

**9Ħ5IT Maurizio**, **9Ħ5PĊ Pullu**, **9Ħ1AJ Joe**, **9Ħ1SF Stephen** kienu il-Mellieħa

Is-sinjali kienu kollha **59** ħlief **Fortunato 9H1ES** li kien ftit baxx minħabba li l-**QTH** tiegħu hija daqsxejn batuta meta mqabbla ma' l-oħrajn.

Dilettanti tar-radju barranin madwar il-Mediterran għandhom ikunu jafu li dilettanti tar-radju Maltin qegħdin jaħdmu fuq **50 MĦz, 144 MĦz, 432 MĦz, 1296 MĦz, 2.4 GĦz 10 GĦz u 24 GĦz**, kif ukoll fuq l-**ATV 13 cm u 3 cm Analogu u Digitali.**

Dawn il-kuntatti saru nhar is-Sibt 14 ta' Awwissu 2010 bejn is-13.30 u 15.00.

Nota żgħira lil xi ħadd. Meta tmur taħdem barra u tuża batterija u transvertitur ftakar li trid tieħu miegħek it-transriċevitur użat bħala IF varjabbli.

**Lawrence**
**9Ħ1AV/9Ħ9MĦR/9Ħ79AV**

## Spedizzjoni DX għal Vanwatu

Infakkarkom li se ssir spedizzjoni DX għal **Vanwatu** minn erba (4) dilettanti tar-radju Awstraljani li se jdumu jaħdmu minn hemmhekk għal sitt'ijiem, mis-27 ta' Awissu 0001 UTC sat-2 ta' Settembru 0100 UTC. Aktar dettalji ssibuhom fil-Fuljett ta' Awwissu, jiġifieri ta' qabel dan.

**Lawrence**
**9Ħ1AV/9Ħ9MĦR/9Ħ79AV**

## Francesco Cossiga



Kif naħseb li kulħadd jaf ftit ilu miet **Francesco Cossiga** li kien President ta' l-Italja. Huwa kien it-tlieta u sittin Prim Ministru ta' l-Italja u kien ukoll it-tmien President tar-Repubblika Taljana. Huwa twieled fis-26 ta' Lulju 1928 u miet fis-17 ta' Awwissu 2010.

Barra li kien Prim Ministru u President huwa kien ukoll Professur tal-Liġi Kostituzzjonali fl-Universita' ta' Sassari fejn kien twieled. Sassari tinsab fit-Tramuntana ta' Sardinja. Huwa kien ukoll il-kuġin ta' **Enrico Berlinguer**, politiku ieħor Taljan.

Li forsi ħafna ma kinux jafu huwa li **Cossiga** kien ukoll dilettant tar-radju u kellu n-nominattiv **I0FCG**. B'hekk, huwa kien wieħed mid-dilettanti tar-radju minn fost nies magħrufa minn madwar id-dinja. Aktar informazzjoni wieħed isibha fuq **http://en.wikipedia.org/wiki/Francesco_Cossiga**

**Lawrence**
**9Ħ1AV/9Ħ9MĦR/9Ħ79AV**

## Temperaturi fl-Istazzjon Spazjali

Kif tafu ftit ilu kien hemm problemi fl-istazzjon spazjali minħabba li kellhom hsara fil-pompa tas-sistema li żżomm it-temperatura stabbli. Jekk ma jkollhomx kontroll it-temperatura fl-istazzjon spazjali tvarja minn **121$^0$C** (**250$^0$F**) in-naħa li tkun ħares lejn ix-xemx u **-157$^0$C** (**-250$^0$F**) in-naħa l-oħra.

**Lawrence**
**9Ħ1AV/9Ħ9MĦR/9Ħ79AV**

# Attivitajiet tal-MARL

## BBQ



**Il-BBQ tal-MARL li nagħmlu kull sena se jsir nhar is-Sibt 18 ta' Settembru fiċ-Ċentru tal-MARL ġewwa Ħ'Attard u jibda fis-7.30 ta' filgħaxija.**



**Fil-bidu jkun hemm**
**CANAPES / VOL AU VENTS / ŻEBBUĠ MIMLI / ECLAIRES MIMLIJA / PANINI.**

**Il-platt ewlieni jkun:**
**KOXXA TAT-TIĠIEĠ / MAJJAL / BURGER TAĊ-ĊANGA / ZALZETT FRANKFURTER**

**Jew**
**BIĊĊA ĦUTA CARTOCCIO**

**ĦAXIX / PATATA / TADAM / SALAD AĦDAR U RUSSU / SAUCE TAL-BBQ / HOBŻ U BUTIR**

**DESERTA**

**Il-platt ewlieni tat-tfal ikun**
**HAMBURGER U ZALZETT FUQ ĦOBŻA**

**Prezz KBAR €12 u TFAL €6**

**IBBUKKJAW SAL-ĦADD 12 TA' SETTEMBRU ĦLAS MAL-IBBUKJAR**

**ISEM, NOMINATTIV, NUMRU TA' NIES, KEMM SE JIEĦDU LAĦAM, KEMM SE JIEĦDU ĦUT, NUMRU TA TFAL**
**ĊEKKIJIET LIL MALTA AMATEUR RADIO LEAGUE**

## Iljiel Mdawwla




**Il-grupp ta' emerġenza tal-MARL se jerġa jagħti s-servizzi tiegħu lid-Dipartiment tal-Protezzjoni Ċivili fil-25 ta' Settembru 2010. Jekk tisimgħu xi traffiku ta' emerġenza agħtuh preċedenza. http://www.nottebiancamalta.com/**

## Operazzjoni barra

**Is-Sibt 2 ta' Ottubru il-MARL se torganizza operazzjon barra. Min huwa interessat li jieħu sehem se ssir laqgħa nhar it-Tlieta 28 ta' Settembru fiċ-Ċentru tal-MARL fis-6.30 p.m.**

## JOTA




**Bħal snin oħra il-MARL se tieħu sehem fil-Jamboree ta' l-iScouts li se jsir bejn il-15 sa' s-17 ta' Ottubru. Min irid jieħu sehem u jgħin jibgħat posta elettronika lil Ivan 9H1PI dwar meta tkunu tistgħu tieħdu sehem.**

**Dawk kollha li diġà se jarmaw xi stazzjon għall-iScouts jibgħatu posta elettronika lil Ivan 9H1PI biex ikunu jistgħu jirranġaw kuntatti minn qabel.**

**Tinsewx tieħdu r-ritratti u jekk jogħġobkom għaddulna kopja fuq l-indirizz tal-posta elettronika tiegħi ħalli nagħmluhom fuq il-Fuljett. Inroddilkom ħajr u radd il-ħajr lill-Ivan 9H1PI għall-informazzjoni**

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR/9H79AV**

## Grupp tal-Yahoo

**Oqgħodu attenti u idħlu fil-grupp tal-yahoo ħalli tkunu nfurmati sewwa bl-aħħar attivitajiet li nkunu se nagħmlu.**

**Tinsewx li se jkollna attivitajiet għat-tliet xhur li ġejjin u jista' jkun li ma jkunux jistgħu jidhru fuq dan il-fuljett minħabba li jkun diġa' ħareġ u għalhekk l-avviż isir fuq il-grupp permezz ta' l-internet.**

**Ibghatu ittra elettronika lil Ivan, 9H1PI fuq ivan.privitera at gmail.com biex issiru membri tal-grupp**

**Infakkrukom ukoll li kull min irid jista' jniżżel dan il-Fuljett direttament minn fuq www.9h1mrl.org/newsletter.htm**

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR/9H79AV**